

# АНЫН ﷺ ТАРБИЯ БЕРҮҮДӨГҮ БАЛ ТАМГАН ТИЛИ

*Осман Нури ТОПБАШ*

*Китеп акысыз таратылат*

УДК 29
ББК 86,38
Т 58

**Которгон:** Майрамбек Жусупов
**Автор:** ТОПБАШ Осман Нури

Т 58 Анын (с.а.в) тарбия берүүдөгү бал тамган тили /
Котор. М. Жусупов. - Б.: 2018. 72 б.

ISBN 978-9967-9114-4-4

Бул китепте Мухаммед пайгамбардын (саллаллаху алейхи ва саллам) таалим-тарбия берүүдөгү ыкмалары изилденип, бул жараянды ишке ашырууда тилди туура колдонуунун маанисине басым жасалган.

Бул китеп Кыргызстан Мусулмандарынын дин
башкармасы тарабынан
тастыкталат. №101 01.11.2018 жыл.

Т 0403000000-18 УДК 29
ISBN 978-9967-9114-4-4 ББК 86,38


Нускасы: 1000 даана
Из-Басма басмаканасында басылды, Бишкек ш.,
Интергельпо, көч., 1а

# Мазмуну

# АЛГЫ СӨЗ

Алла Таала пайгамбарлардын эң акыркысы Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи ва саллам)* эң чоң мужиза катары Курани Каримди тартуулады.

Курани Карим – алгач түшкөн күндөн тартып кыяматка чейин өзүнүн баалуулугун жоготпогон, сөз жана маани-маңызы жагынан өзгөчөлөнүп турган, жаамы адамзатка туура жолду көрсөткөн улуу китеп.

Улуу Жараткан Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жардам катарында «жавамиул-калим» өзгөчөлүгүн, тактап айтканда аз сөз менен көп маанини түшүндүрүү кудуретин ыроолоду.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өзүнүн эң жакын жоро-жолдоштору болгон сахабаларын дал ушул Жараткандын сөзү, берекеге толгон кереметтүү баяндары, жагымдуу бал тили менен тарбиялады.

Анткени...

Дин адамдарга тил аркылуу жеткирилет.

Адамдар бири-биринен тили аркылуу таасирленет.

Жүрөктөгүнүн, ойдогунун котормочусу да тил эмеспи.

Жараткан Алла да бизден Курандын тили менен сүйлөөнү талап кылат. Мына ушул тилдин эң сонун жана таасын үлгүсү – Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* үммөтүнө калтырып кеткен тили болуп саналат. Бул тил – анын жашоосун чагылдырган куттуу хадистериндеги тил. Анын тили эң сонун, эң эле уккулуктуу жана да өтө жагымдуу, тактап айтканда жан дүйнөгө бейкуттукту тартуулаган тил эле.

Колуңардагы китепчеде дал ошол кереметтүү тилден жана ошол тилдин өзгөчө багыт жана тарбия берүүчү өзгөчөлүгүнөн корутундулап жазылды.

Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбиялоо жана динге чакыруу ыкмаларын окуп үйрөнүү жана аны жашоодо колдоно билүү баарыбыздын милдети экенин эстен чыгарбашыбыз керек. Алсыз пенде катары аталган чакан эмгегибиздин ушул милдеттин жүзөгө ашырылуусунда бираз болсо да пайдасын берсин деп Жараткандан жалбарып суранабыз.

Ийгилик бир гана Алладан болот.

**Осман Нури Топбаш**
**2015-жыл.**

## Пайгамбарыбыздын тарбия берүү ыкмалары

# АНЫН (С.А.В) ТАРБИЯ БЕРҮҮДӨГҮ БАЛ ТАМГАН ТИЛИ

*"Аллага жана акырет күнүнө ыйман келтирген киши же жакшы нерсе сүйлөсүн же болбосо унчукпасын!"*
*(Бухарий, Адаб 31, 85, Рикак 23)*

## ТИЛДИН АДЕБИН САКТОО

Таалим-тарбиянын эң негизги каражаты – тил. Ал эми момун мусулман тилдин адебин Курани Каримден үйрөнөт. Анткени Куран момун мусулмандар үчүн бардык маселеде болгондой эле тилдин адебин сактоо жаатында да жол көрсөтүп турат. Тилдин адеби биринчи кезекте туура сөздүү болуу керек. Биздин тилибиз акыйкатты айтпай, чындыктарды сүйлөбөй турган болсо, сөздөрүбүз канчалык назик, таттуу же канчалык таасирдүү болсо дагы баары бир текке кетет. Алла Таала:

**«Момун-мусулмандар маанисиз иштерден (сөздөрдөн) жүз үйрүшөт.»[1]** - деп айткан.

Ушул себептен улам Жараткан Алла момун мусулмандан талап кылган сапат – чынчыл болуу, туура сөздү гана айтуу болуп саналат. Тагыраак айтканда:

**قَوْلاً سَدِيدًا – ТУУРА СӨЗ**

**“Эй момундар! Алладан корккула да, туура сөздү айткыла.”[2]**

Туура сөз дүйнөдө да акыретте да жакшылыктын, бейпилдиктин ачкычы. Чынчылдык – сөздүн эң маанилүү сапаты, бирок бул сапат менен гана чектелбейт. Туура сөздү өз орду жана ыңгайына карап айтуу өтө маанилүү. Эң ачуу чындыктарды, эң олуттуу жана оор эскертүүлөрдү жанындагы адамдын жан дүйнөсүнө салуунун жолу маселени ыңгайлуу жана абдан сонун сөздөр менен түшүндүрүү болуп саналат.

Мына ушул жалпы чен-өлчөмдүн баары жакшы сөздөн турат.

1.Муминуун 23/3.

2.Ахзаб 33/70.

Тагыраак айтканда;
وَقُولُوا لِلنَّاسِ حُسْنًا – **ЖАКШЫ СӨЗ**

**"...Адамдарга жакшы сүйлөгүлө."**[3]

**وَقُلْ لِعِبَادِي يَقُولُوا الَّتِي هِيَ اَحْسَنُ**

**"Пенделериме айт: Жакшы гана (сөздөрдү) сүйлөсүн."**[4]

*"Момун-мусулмандар маанисиз иштерден (сөздөрдөн) жүз үйрүшөт"*
(Муминуун 23/3)

Ошондой эле дагы бир аятта:

"**Адамдарды Эгеңдин жолуна даанышмандык жана көркөм үгүт аркылуу (сөзгө чечендик менен) чакыр..."**[5] – деп айтылган. Момун мусулмандын оозунан дайыма жакшы сөздөр төгүлүп турушу керек. Бир дагы пайгамбар адамдарга орой түрдө кайрылган эмес. Алар динге үгүттөгөндө дайыма адептүү сүйлөп, таасирдүү сөздөрдү айтып, адамдардын жан дүйнөлөрүнөн түнөк тапкан. Муну менен бирге алардын ар бир кадамынан жазбай ээрчиген олуя заттар да орой мамиледен оолак болушкан. Тил адебине ылайык чынчыл болуу жана жакшы сөз айтуу деген эки өзөктүү негизден тышкары Курани Каримде сөздүн жеке угуучуларына (момундарга) тиешелүү сапаттарын да баяндайт.

Аталган маселелердин бири негизинен жаратылышы катаал, тажаал мүнөздүү заалым кишилердин алдындында алардын жүрөктөрүн жибитүү үчүн акыйкатты жумшак түрдө айтуу керек. Тактап айтканда,

[3] Бакара 2/83.

[4] Исра 17/53.

[5] Нахл 16/125.

## قَوْلاً لَيِّناً – ЖУМШАК СӨЗ

**“Ага жумшак сүйлөгүлө. Балким ал насаатты угаар же (тозоктон) коркоор.”[6]**

> *“Эмне сөз сүйлөсө да, анын алдында көзөмөлдөп даяр турат.”*
> *(Каф 50/18)*

Эч бир өзөн же болбосо аккан суу тоону көздөй агышы мүмкүн эмес. Тоону ашып өтүү үчүн бир гана анын четинен айланып өтүшү керек болот. Мындайда жолу узун болгону менен эңсеген тилегине жана максатына акырындык менен жеткен болот.

Динге үгүттөөдөгү «жумшак сөз» – көңүл калтырбаган, талашып-тартышуу эмес бир ымалага чакырган, жумшак сөз менен түшүндүрүү болуп саналат.

Алла Таала Пайгамбарына кайрылып мындай дейт:

**“Алланын ырайымы менен сен аларга жумшак мамиле кылдың. Эгерде сен катуу жүрөк, орой болгонуңда, анда алар сенин айланаңдан чачылып кетмек. Аларды кечир жана алар үчүн кечирим сура. Бирок иш тууралуу алар менен кеңеш. Эгер чечим кабыл алган болсоң, анда Аллага тобокел кыл! Алла өзүнө тобокел кылгандарды сүйөт.”[7]**

Жогорудагы аятта тарбиячы менен окуучунун ортосунда оройлуктун пайдасы жоктугун, жумшактыктын болсо берекенин уюткусу экендигин эң сонун чагылдырган. Анткени, динге

[6] Тоха 20/44.

[7] Аали Имран 3/

үгүттөөдө зарыл болгон нерсе – жумшак бирок таасирдүү сөз сүйлөө... Башкача айтканда,

> *“Аллахка жана акырет күнүнө ыйман келтирген киши, жакшы сөз сүйлөсүн же болбосо унчукпасын!”*
>
> *(Бухарий, Адаб 31, 85, Рикак 23)*

**قَوْلاً بَلِيغًا – ТААСИРДҮҮ СӨЗ**

**“Алла Таала алардын жүрөгүндөнүн баарын билет. Сен да алардан жүзүңдү үйрү. Насаат кылып, таасирдүү сөз айт.”[8]**

Пенделеринин боорукер болушун каалаган Алла Таала ар бир момун-мусулмандын ата-энесине жагымдуу жана жумшак сөздөр менен мамиле кылуусун талап кылат.

Башкача айтканда,

**قَوْلاً كَرِيمًا – ЖЫЛУУ СӨЗ**

**“Аларга (ата-энеңе): «Уф-ф» - дебегин! Аларга жылуу-жумшак сөз сүйлө!”[9]**

Аяттын уландысында ата-эне балдарын мээрим менен чоңойтуп-өстүргөнү баса белгиленүүдө.

Мында баса белгилей кете турган жагдай, ата-энелер балдарын жылуу-жумшак жана мээримдүү мамилеси менен чоңойтуп, ошол эле маалда балдары да ата-энесине урмат сыйга татыктуу, жагымдуу сөз менен мамиле кылуусу керек. Ошентип үй-бүлөнүн пайдубалында сылык-сыпайыгерчилик жана жумшактык өкүм сүрүүсү зарыл...

Ошондой эле көңүлү чөгүп тургандарга, турмуш-тиричиликтин айынан жүрөгү өйүлүп тургандарга да алардын көңүлүн көтөрө турган

---

[8] Ниса 4/63.

[9] Исра 17/23.

сөз айтып, жылуу мамиле кылуу талап кылынат. Башкача айтканда,

> *“Пенделериме айт: Жакшы гана (сөздөрдү) сүйлөсүн.”*
> (Исра 17/53)

### قَوْلاً مَيْسُورًا – ЖЫЛУУ СӨЗ

**“Эгер сен (колу жукалыктан) алардан жүз үйрүп, Эгеңден мээримдүүлүк суранып үмүттөнсөң, анда аларга жылуу-жумшак сөз сүйлө.”[10]**

Жогорудагы аят тарбиячыларга багыт көрсөтүүдө. Тарбия берүүчү бардык адистер – окучууларынын материалдык жана моралдык кыйынчылыктарын тең бөлүшүп, аларга жакындыгын көрсөтүп, алардан эч качан жүз үйүрбөшү керек. Тил адебин сактоодо бир эреже бар, ал –орундуу, үрп-адатка ылайык, жагымдуу сөз деген маанидеги:

### قَوْلاً مَعْرُوفًا – ЖАГЫМДУУ СӨЗ

**“Аларга жакшы сөздөрдү айткыла!”[11]**

Ошондой эле дагы бир аятта:

**“Үнүңдү басаңдат. Анткени үндөрдүн эң жаманы – эшектердин үнү.”[12]** – деп айтылган.

> *Ахмад Хаварий (каддассаллааху сирруху): “Оозуңа керексиз тамакты салсаң, андан пайдасыз, керексиз сөз чыгат.”*

Булардын баары момун-мусулман үйрөнүшү керек болгон Курандын тили. Момун-мусулман кайсы учурда кайсы сөздү айта тургандыгын

[10] Исра 17/28.

[11] Ниса 4/5.

[12] Лукман 31/19.

жакшы билиши керек. Азирети Абу Бакрдын буга байланыштуу төмөнкүдөй насааты бар:

*"Эмне айтканыңды, кимге айтканыңды, качан айтканыңды унутпа".* Анткени, оозуңан чыккан ар бир сөз жазылып турат. Кыямат күнү мунун баарын көрөбүз. Буга байланыштуу бир аятта мындай дейт:

**"Эмне сөз сүйлөсө да, анын алдында көзөмөлдөп даяр турат."**[13]

Ушул акыйкаттан улам Пайгамбарыбыз бизди төмөнкүчө эскертет:

*"Аллахка жана акырет күнүнө ыйман келтирген киши жакшы сөз сүйлөсүн же болбосо унчукпасын!"*[14]

Ошондой эле Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*"Кечирим сурай турган сөз сүйлөбө."*- деп пайткан.[15]

*"Кечирим сурай турган сөз сүйлөбө."*
(Ибни Маажа, Зухд 15, 16)

Сөз жүрөктөн чыккан болсо жүрөккө жетет. Тилден чыкса кулактан өтпөй ал жерге тыгылып калат да жүрөккө жетпейт. Бир күнү Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Муаз бин Жабалдын суроолору боюнча ага кээ бир буйруктарды берет. Бирок алар менен эле чектелип калбастан, дагы алдыга кетүүсүн талап кылып ага дагы жакшы нерселерди насаат кылды. Бир канча убакыттан соң куттуу оозунан төмөнкүдөй сөздөр төгүлдү:

– Инсан дайыма жакшы сөз сүйлөсүн, жакшы

[13] Каф 50/18.

[14] Бухарий, Адаб 31, 85; Рикак 23.

[15] Ибни Маажа, Зухд 15, 16.

сөз сүйлөбөсө унчукпасын. Муаз *(радыяллаааху анх)*:

– Сүйлөгөн сөзүбүздөн дагы суракка тартылабызбы?" - деп сурайт.

Ошондо Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Муаздын тизесине колун койуп, ага төмөнкүлөрдү айтты:

– *Алла сага жакшылык берсин, Муаз! Адамдарды көмкөрөсүнөн тозокко сүйрөгөн тили менен айткандарынан башка эмне болмок эле? Ким Аллага жана акырет күнүнө ишенсе пайдалуу сөз сүйлөсүн же болбосо унчукпасын, пайдасыз сөз сүйлөбөсүн! Силер жакшы сөз сүйлөп, ийгиликке жеткиле, пайдасыз сөз сүйлөбөй бейкуттук жана тынчтык тапкыла."*[16]

> *Таалим-тарбиянын эң негизги максаттарынын бири адамга жалган айтпоону үйрөтүү болушу керек. Ошол үчүн оболу тарбиячынын жалгандын бардык түрүнөн өтө алыс болушу зарыл.*

Пайгамбарыбыз сөзгө канчалык көңүл буруу керек экендигин төмөнкү хадис менен түшүндүрөт:

*"Пенде Алла ыраазы боло турган сөз айтышы мүмкүн, бирок бул нерсе анын оюнда болбошу мүмкүн. Ал эми Алла Таала анын ошол сөзүнөн улам өзү менен жолуга турган кыямат күнүнө чейин андан ыраазы болот.*

*Ошондой эле бир пенде дагы Алланын каарын келтире турган сөз айтып, бирок бул сөзүнүнөн улам Алла Таала аны азапка дуушар кыла турганын ойлобошу мүмкүн. А бирок Алла ал адамга сүйлөгөн ошол жаман сөзүнөн улам өзү менен жолуга турган кыямат күнүнө чейин Анын*

[16] Хаким, IV, 319/7774

*каарына калат.”*[17]

Жыйынтыктап айтканда, мугалимдер Алла Тааланын бизден талап кылган Курандын тилин жана тилдин адебин жакшылап үйрөнүп өздөштүргөн соң аны окуучуларына үйрөтүүгө тийиш.

## ЖАЛГАН АЙТПОО

Жакшы адеп-ахлакты толуктоо үчүн жиберилген Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабаларын тарбиялоодо өтө кылдат мамиле жасайт эле. Азирети Айша энебиз Анын өтө кылдаттуулугу жөнүндө төмөнкүчө баяндайт:

*“Алланын Элчиси үчүн (саллаллаху алейхи ва саллам) жалгандан өткөн жаман жана жагымсыз адат жок эле.*

*Сахабаларынан бирөөнүн кандайдыр бир маселеде кыпындай эле жалган айтканын укса, ал тообо кылганга чейин андан алыс болуп, аны менен көп жолугушканды каалабайт эле.”*[18]

> *“Мээримдүү Алла Тааланын пенделери жер үстүндө тынч абалда жүрүшөт жана аларга наадандар тил тийгизсе: “Тынчтык (каалайм)” – дешет.”*
> (Фуркан 25/63)

Нуфай бин Харис (радыяллааху анх) төмөнкүчө риваят кылат:

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү:

– *Чоң күнөөлөрдүн эң оорун силерге*

---

[17] Тирмизий, Зухд, 12; Ибни Маажа, Фитан, 12.

[18] Ибни Саад, I, 378.

*айтайынбы?"* – деп үч жолу сурайт. Биз болсо:

– Ооба, - дедик. Пайгамбарыбыз:

*– Аллахка ширк кошуу, ата-энеге баш ийбөөчүлүк кылуу!"* - деп айткандан кийин жөлөнүп отурган жеринен өйдө туруп:

*"Жакшылап уккула, буга кошумча жалган айтуу жана жалгандан күбөлүк берүү!*" - деп айтты.

Ал бул сөздү ушунчалык көп кайталап айтты, биз анын кыйналышын каалабагандыгыбыз үчүн «болду эми, токтосо экен» деп ойлодук.[19]

Бир күнү Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*– Жалган ант менен мусулман адамдын акысын жеген кишиге Алла (жалла жалаалуху) бейишти арам кылып, тозокту парз кылат."* - деп айткан.

*Азирети Мавлана (каддассаллааху сирруху:)*
*"Билимсиздин (түркөй) алдында китеп*
*сыяктуу унчукпай койуу керек."*

– Кыпындай нерсе болсо дагыбы?" - деп сурашат. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*– Мисвак дарагынан бир чыбык болсо дагы!"* - деп айтты жана бул сөзүн үч жолу кайталады.[20]

Бул хадистер бизге момун мусулмандын эч качан жалган айтпашы керек экенин жана мусулман боордошунун акысына кол салбашы керек экенин даана көрсөтүүдө. Чындыгында жалган кишини күнөөгө, күнөө болсо тозокко алып барат. Киши жалган айта берген сайын Алланын алдында

---

[19] Бухарий, Шахадат 10, Адаб 6, Истиъзан 35, Иститаба 1; Муслим, Иман 143.

[20] Муслим, Иман 218; Муватта, Акдия, 11.

жалганчы деп жазылат.[21] Булардан тышкары киши ашказанына кирген тамактын да адал жана арам экендигине көңүл бурушу керек. Анткени, оозго кирген тамак адалдыгына жараша оң, арамдыгына жараша терс таасирин тийгизери да чындык. Атап айтсак, Ахмад Хаварий (каддасаллааху сирруху) бул маселе боюнча төмөнкүлөргө токтолот:

*"Ооозуңа керексиз тамакты салсаң, ал жерден пайдасыз, керексиз сөз чыгат."*[22]

> *"Талаш-тартыштан сактангыла! Анткени, ал аалымдын билимсиздик кылган учуру. Шайтан муну менен аалымдын бутун тайдырууга (адаштырууга) аракет кылат."*
> (Даримий, Мукаддима, 35/402)

Таалим-тарбиянын эң негизги максаттарынын бири – жалган айтпоону үйрөтүү. Ал үчүн оболу тарбиячынын өзү жалгандан алыс болушу керек.

## ТАЛАШЫП-ТАРТЫШПОО

Жыйырма үч жылдык пайгамбарлык өмүрүн Курани Каримдин негизинде өткөргөн Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жашоосу бир гана динге чакыруу менен өтүп, бул убакытта эч ким менен талашып-тартышууга барган эмес. Арийне Куранда:

"***Мээримдүү Алла Тааланын пенделери жер үстүндө тынч абалда жүрүшөт жана аларга наадандар тил тийгизсе: "Сага тынчтык (каалайм)"***[23] - деп айтылып, чыныгы мусулмандын

---

[21] Бухарий, Адаб, 69; Муслим, Бирр, 103-105.

[22] Фаридуддин Аттар,Тазкиратуль-авлия, I, 341.

[23] Фуркан 25/63.

эч ким менен кайым айтышпай турганы жана талаш-тартышууга барбай турганы баяндалган.

Ошондуктан Азирети Мавлана айткандай:

"Билимсиздердин (түркөй) алдында китеп сыяктуу унчукпай койуу керек."

*Мугалим жана тарбиячылар окуучулары менен жылуу-жумшак жана сылык-сыпайыгерликтин чегинде сүйлөшүп, ортого араздашуунун кирип кетишине жол бербеши керек.*

Яхья бин Аби Касир аттуу аалым Сулайман пайгамбардын *(алейхи салам)* уулуна төмөнкүдөй насаат айтканын баяндайт:

"Араздашканды, талашып-тартышканды ташта! Анткени, анын пайдасы аз. Ал гана эмес бир туугандардын ортосуна душмандык салып, ого бетер ырбатат."[24]

Момун мусулмандын жүрүм-туруму сылык, сөзү жумшак, жадагалса унчукпаганы да жагымдуу болушу керек. Адам ачууланып турган маалда туура чечим чыгара албайт. Көбүнчө туура эмес чечим чыгарат."

Муслим бин Йасар *(радыяллаху анх)* бул чындыкты төмөнкүчө түшүндүрөт:

"Талаш-тартыштан сактангыла! Анткени, ал аалымдын билимсиздик кылган учуру. Шайтан муну менен аалымдын бутун тайдырууга (адаштырууга) аракет кылат."[25]

Шахр бин Хавшабдан *(рахматуллахи алейхи)* келген бир риваятта төмөнкүчө айтылат:

"Мага жеткен маалымат боюнча Улукман Аким уулуна төмөнкүчө насаат айтчу экен:

---

[24] Даримий, Мукаддима, 29/309.

[25] Даримий, Мукаддима, 35/402.

«Уулум! Илимди аалымдар менен өз ара мактануу же болбосо билимсиздер менен талашып-тартышуу же илимий чогулуштарда көйрөңдүк кылуу үчүн үйрөнбө!»[26]

Айрыкча Улукман Акимдин насааты илим жана тарбия сапарына чыккандарга шайтандын тузагы жөнүндө кабар берүүдө. Билимди талаш-тартыштын куралы катары колдонуу үчүн алгандар анын пайдасын көрө алышпайт.

*Азирети Абу Бакр (радыяллаахy анх): "Эмне айтканыңды, кимге айтканыңды жана качан айтканыңды унутпа!"*

Мугалим жана тарбиячылар окуучулары менен жылуу-жумшак жана сылык-сыпайыгерликтин чегинде сүйлөшүп, пайдасыз талаш-тартыштарга жол бербеши керек.

## ЖЕМЕЛЕБӨӨ

Тил акыйкатты, сүйкүмдүүлүктү жана руханий кереметтерди көрсөткөн даанышмандыктын булагы болууга тийиш. Себеби, даанышмандык менен айтылган сөздөр адамды дайыма өзүнө тартып турат. Орой тил жүрөктү оорутат жана адамды бири-биринен алыстатат. Алла Таала:

**"Үнүңдү басаңдат. Анткени үндөрдүн эң жаманы эшектердин үнү"** - деп айткан.

Ар ким кулакка жагымдуу булбулдун сайраганын уккусу келет. Эч ким кулактын кужурун алган эшектин үнүн уккусу келбейт. Демек, адамдын үнү эшектин үнүнө окшобошу керек. Назик жана жагымдуу болуусу кажет. Тил

[26] Даримий, Мукаддима, 34/383.

болсо анын кереметтүү рухун чагылдырып туруусу зарыл.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Умму Саибге *(радыяллаху анха)* зыярат кылып барган эле. Ага кайрылып:

– *Уммус Саиб, эмне болду сага, эмнеге титиреп атасың?* - деп сурайт. Ал болсо:

– Келте оорусуна кабылдым, Алла анын жүзүн курутсун! - дейт. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам):*

*Тил – акыйкатты, сүйкүмдүүлүктү жана руханий кереметтерди көрсөткөн даанышмандыктын булагы болууга тийиш. Себеби, даанышмандык менен айтылган сөздөр адамды дайыма өзүнө тартып турат.*

– *Келтени жемелебе! Чындыгында, келте көөрүк темирдин кирин кетиргендей адам баласынын күнөөлөрүн кетирет,* - деп айтат.[27]

Момун мусулман тилин жаман сөздөр менен булгабайт. Эч кимди таарынтпагандай эле өзү да эч кимге таарынбайт. Башкача айтканда, жүрөк ушундай абалга келиши керек. Ошондой эле башка адамдан көргөн оройлукка жооп кылып өзү да орой мамиле көрсөткөн киши Азирети Алинин төмөнкү сөздөрүнө кулак төшөөсү зарыл:

*"Жаман сөзгө жооп бергенге аракеттенбе, анткени ал сөздүн ээсинде дагы канчалаган жаман сөздөр бар. Жообуңа кайра эле мына ошол жаман сөздөрү менен жооп берет."*

Тарбия жакшы сөздөр менен берилиши керек. Орой сөз жана мамилелер таалим-тарбия

[27] Муслим, Бирр, 53.

берилүүчү мекемелердин босогосунан кире албагыдай болууга тийиш.

## УЯТУУ МАСЕЛЕЛЕРДИ ТҮШҮНДҮРҮҮДӨ ЧЕКТЕН ЧЫКПОО

Уялуу сезими – адамдын көркү, ошондой эле ал адамды ар кандай жамандыктан коргогон руханий калкан болуп саналат. Бирок, уялуу сезими парз болгон билимди үйрөнүүгө тоскоол болбошу керек. Башкача айтканда, уялуу себебинен улам бир момун-мусулман адептүүлүктү жана зарыл болгон маалыматтарды үйрөнүүдөн жана үйрөтүүдөн тартынбашы керек.

*Момун мусулман тилин жаман сөздөр менен булгабайт. Эч кимди таарынтпагандай эле өзү да эч кимге таарынбайт. Башкача айтканда, жүрөк ушундай абалга келиши керек.*

Арийне Куранда:

**"Бирок, Алла чындыктан уялбайт"** - деп айтылат.[28]

Пайгамбарыбызуяттуумаселелердитүшүндүрүп баштаганда ушул аятты окуйт эле. Ошондой эле куттуу сахабалары да гусул алууну талап кылган маселелер сыяктуу уяттуу темаларды Пайгамбарыбыздан сурарда оболу ушул аятты окуп, анан Алланын Элчисинен *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сурашат эле.

Азирети Айша *(радыяллаху анха)* ансардын аялдары жөнүндө төмөнкүлөрдү аткан:

"Ансардын аялдары кандай жакшы. Диний маселелерди тереңирээк үйрөнүүгө алардын уялуу сезими тоскоол болгон эмес."[29]

---

[28] Ахзаб 33/53.

[29] Муслим, Хайз, 61.

Бир мугалим жана тарбиячы дагы уяттуу темаларды түшүндүрө турган болсо куттуу сахабалардын кылганындай кыскача киришүү жасап, теманын маанилүүлүгүнө таянып, жакшыраак түшүнүктүү болуусу үчүн бираз ачык сүйлөөрүн билдиргенден кийин теманы баары түшүнө ала тургандай ачык-даана түшүндүрүп берүү зарыл. Маселен, Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир жолкусунда оболу:

*"Бир чындыкты айтып койойун, мен силердин атаңар сыяктуумун. Силерди тарбиялап, зарыл болгон маселелерди үйрөтөмүн,*[30] - деп айтып, андан соң ажааткана адеби боюнча майда-чүйдөсүнө чейин сахабаларына түшүндүрүп берген.

*"Ага жумшак сүйлөгүлө. Балким ал насаатты угаар, же (тозоктон) коркоор."*
(Тоха 20/44)

Эркектерге байланыштуу маселелерди эркектер, аялдарга байланыштуу маселелелерди да аялдар айтып бериши керек.

Сахаба аялдар уятуу маселелер боюнча Пайгамбарыбыздан ар дайым ээн-эркин сурай алышкан эмес. Ушул себептен улам аял сахабалар көптөгөн жекече маселелери боюнча Пайгамбарыбыздын жубайларына кайрылышып, аларды ортомчу кылышкан. Жеке өздөрү сураган кээ бир суроолорго Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* деңиздей чалкыган уялуусу себебинен каймана түрдө жооп бергенде кеңири түшүндүрмөсүн кайрадан эле куттуу энелерибизден үйрөнүшкөн.[31]

[30] Абу Давуд, Тахарат, 44.

[31] Бухарий, Хайз, 13, 14; Муслим, Хайз, 60; Абу Давуд, Тахарат, 107;

Бул маселеде көңүл буруучу дагы бир жагдай, бул боюнча суроо сураган адамды темага байланыштырбастан, үчүнчү жак менен жооп берүү болуп саналат. Маселен, «Сен мындай кыл, андай кыл» эмес, «Андай учурда мындай кылышың керек», «Мындайда тигиндей кылышың керек» сыяктуу.

Бир жолкусунда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабалары менен отурган кезде жамааттын арасынан бирөөсү жел чыгарып коёт. Бирок ким экени белгисиз. Төөнүн этинен жасалган тамактарын жегенден кийин намаз убактысы кирип калат. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* даараты сынган сахабанын даарат алганы жөнөп калган кезде анын жел чыгарганы билинип калбашы үчүн жанындагыларга:

– *Төөнүн этин жегендин баары даарат алсын,* - деп айтат.

Ошентип жел чыгарган кишинин ким экенин эч кимге билдирген эмес. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир коомчулукта күнөөлүү киши болсо аны таарынтып албоо үчүн кудум аны белгисиз бирөө кылып, ал жаңылыштыктан бардык коомчулукту тыят эле. Кээде болсо маңдайындагы адамдын жаңылыштыгын аларга жарашпагандыгын сездиртип коюу максатында:

–*Мен эмнегедир силерди ушундай көрүп жатам,”*[32] - деп айтып, жаңылыштыкты кудум өзүнө байланыштырып көрсөтөт эле.

Ошондой эле Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир адам жагымсыз нерсе айтып келгенде:

---

Даримий, Вуду, 75; Насаи, Гусл, 21; Муватта, Тахарат, 105.

[32] Бухарий, Манакыб, 25; Муслим, Салат, 119.

– Баланча эмнеге мындай айткан?" - деп айтпайт эле. Анын ордуна:

–*Адамдар эмнеге мындай сөздөрдү айтып жатышат?"*- деп айтар эле."[33]

> *"Мен силерден ушул беш нерсени талап кылам: Алла да ушуларды аткаруумду менден талап кылган. Угуу, баш ийүү, жихад, хижрат жана жамаат."*
> (Тирмизий, Адаб 78/2863 Ахмад, IV, 130, 202)

## ТҮШҮНДҮРҮҮ ЫКМАЛАРЫ

## МУРУНКУ КООМДОР ТУУРАЛУУ ИКАЯ жана ОКУЯЛАЛАРДЫ АЙТЫП БЕРҮҮ

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Мекке доорунун азаптуу күндөрүндө адамдарды Ислам динине чакырып жаткан кезде ушул ыкманы да колдонгон. Ошол күндөрдө Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир чогулушта отуруп, ал жердегилерди Аллага ишенүүгө чакырат, аларга Куран окуп берет эле. Аларды Куранда баяндалгандай мурунку үммөттөрдүн башына келген нерселерден тыят элет.[34]

Баяндарын түшүндүргөндө икая жана окуялар менен мисал келтирип, маселени дагы да жеңилирээк түшүнүүгө шарт түзөт эле. Анткени, бул мисалдар теманын өзөгүн ачып, жандандырат да адамдардын акыл-эсине жана жүрөгүнө жайгаштырат эле. Жөнөкөй, жупуну тил менен түшүндүргөндүктөн аны укканга жана жазып алганга жеңил болот эле.

Азирети Мавлана, Шейх Сади жана башкалар көбүнчө ушул ыкманы колдонуп, эмгектерин

---

[33] Абу Давуд, Адаб 5/4788.

[34] Ибн Хишам, Сиратун-Набий, I, 381.

жазышкан. Ошентип окурмандарга айта турган өзөктүү маселелерди икаялар менен коোздоп ыгына жараша түшүндүрүп, адамдарга тажатпастан эң сонун түрдө тарбия берип келишкен. Ушуну менен бирге икая жана окуяларда угуучуларга багытталган кандайдыр бир буйрук же болбосо тыюу болбогондуктан, мындай ыкма жан дүйнөгө жана кулакка жагымдуу болот эле. Натыйжада адамдардын аракети жана кызыгуусу күчөйт эле.

*“...Адамдарга жакшы сөздөрдү айткыла.”*
(Бакара 2/83)

Киши таасирленбесе деле бир заматта өзү окуянын ичине кирип кетет. Темага байланыштуу иликтөөлөр да каймана түрдө түшүндүрүүнүн кайсы бир деңгээлде ишендирүү күчүнө ээ экендигин көрсөтөт. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Жараткандын каарына калган кайсы бир коомдун динге үгүттөө милдетин таштап койгондугу үчүн бузула баштаганын Исраил уулдарынан бир мисал келтирип, төмөнкүчө түшүндүргөн:

*“Исраил уулдарынын алгач бузулуусу төмөнкүчө башталган. Бир киши жамандык кылып жаткан бирөөнү көргөн кезде:*

*– Досум, мени ук! Алладан корк жана бул кылып жатканыңдан баш тарт! Анткени мындай кылганың сага адал эмес!» - деп эскертет эле. Бирок, эртеси күнү ал адамдын кайра эле ошол ишти кылып жатканын көрүп калса, аны менен бирге болуу жана жеп-ичүү үчүн экинчи ирет эскертпейт эле. Мына ошондуктан Алла Таала алардын жүрөктөрүн бири-бирине окшотуп койду.”*

Андан соң Пайгамбарыбыз төмөнкү аятты окуйт:

*“Исраил урпактарынан каапыр болгондор Дауд жана Марйам уулу Исанын тили аркылуу каргышка калышты. Ал каапырылктарынын жана чектен аша чапкандыктан улам (болду). Алар бири бирин жасаган жамандыктарынан тосушчу эмес. Чындыгында, алардын жасаган иштери кандай жаман! Алардын көпчүлүгүнүн каапырлардыдос тутканын көрөсүң. Алланын каарына кабылып, азапта түбөлүккө калгандыктан,алардын өздөрү үчүн даярдаган нерселери кандай жаман! Эгер алар Аллага, Анын пайгамбарына жана ага түшүрүлгөнгө ыйман келтиришкен болсо, алар (каапырларды дос тутушмак эмес. Бирок алардын көпчүлүгү бузукулар”*[35]

*Пайгамбарыбыз:*
*“Жетимден жардамын аябаган киши менен мен бейиште ушул экөөсү сыяктуу болобуз,” - деп айтып, баш бармагы менен ортончу бармагын көрсөткөн.*
(Бухарий, Адаб, 24)

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мындан кийин өз сөзүн төмөнкүчө толуктайт:

*“Силер да бири-бириңерди жакшылыкка үгүттөп, жамандыктан тыясыңар, заалымдын зулумдугуна тоскоол болосуңар же болбосо Алла Таала жүрөктөрүңөрдү бири-бирине окшоштуруп, Исраил уулдарын каргышка калтыргандай силерди да каргышка калтырат.”*[36]

Ошондой эле Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* күндөрдүн биринде сахабаларына Исраил уулдарынан болгон бир киши жөнүндө

---

[35] Маанда 5/78-81.

[36] Абу Давуд, Малахим 17/4336; Тирмизий, Тафсир 5/6, 7; Байхакий, ас-Сунануль-кубра, X, 93.

айтып берген эле. (Шамъуни Гази аттуу) бул адам миң ай бою Алла жолунда курал кармап жихад кылат, түнкүсүн болсо ибадат менен өткөргөн болот. Мусулмандар аябай таң калышып ага суктанышты. Ошондо Алла Таала Мухаммеддин үммөтүнө болгон ырайым жана мээримдүүлүгүн баян кылуу үчүн Кадр сүрөсүн түшүргөн:

*Суу дайыма бир эле жерге ага берип катуу ташты тешкендей, насаатты тынбай уланта берүү ошол нерсенин эсинде жана жүрөгүндө бекемделип калат.*

“**Акыйкатта, Биз аны (Куранды) ыйык түндө түшүрдүк.**

**Кадыр түндүн эмне экенин билесиңби?**

**Кадыр түн миң айдан да артыгыраак.**

**(Ал түндө) Алланын буйругун аткаруу үчүн периштелер жана Рух (Жабреил а.с) жер үстүнө түшүшөт.**

**Ал (Кадыр түн) таң атканча тынчтык – амандык.”**[37]

[37] Кадр 97/1-5; Караңыз. Вахиди, 486-бет.

## ТАМАШАЛОО АРКЫЛУУ ҮЙРӨТҮҮ

Канчалык маанилүү маселелерде болсо болсун тарбия айласыздан бериле турган иш-аракет эмес. Мезгил мезгили менен мугалим менен окуучунун ортосунда ачык маанай, мээр-махабат жана зээнди өстүрөтурганазил-тамашадакерек.Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* дагы сахабалары менен кез келген учурда тамалашалашкан. Бирок, тамашанын адамдын көңүлүн көтөрүүчү касиетте болуусуна көңүл бурган. Эч качан адамдардын ар-намысын тебелеп-тепсеп жана аларды кемсинтип тамашалаган эмес. Өзгөчө ар бир тамашасында дагы туура сөздөн башканы айткан эмес.

Төмөнкү окуя Пайгамбарыбыздын канчалык кылдаттуулук менен тамашалаганын мисал катары көрсөтүп турат:

*Динге чакырууда жумшак, бирок таасирдүү сөз сүйлөө керек...*

Карапайым бир киши бир күнү Пайгамбарыбыздан мингенге улоо сурап келет. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Жарайт, сени ургаачы төөнүн баласына мингизели,”* - дейт.

Жанагы киши аябай таң калып:

– Оо, Алланын Элчиси! Мен ургаачы төөнүн баласын эмне кылмак элем, ал мени кантип көтөрсүн!” - деп таң калганда Пайгамбарыбыз ага кайрылып:

– *Төөнүн кичинесин да, чоңун да ургаачы төө тууган эмеспи?* - деп тамашалаган.[38]

[38] Тирмизий, Бирр, 57.

Тамаша сөздү укканда оболу ал сөздүн кандай маанини билдирерин жакшылап ойлонуу кажет. Анткени, бул өтө маанилүү адептердин бири. Атап айтсак, жогорудагы окуяда болгондой эле көз карашыбыз туура болбой калса, туура маалыматты деле туура эмес түшүнүп алышыбыз мүмкүн. Экинчиден, сөзсүз түрдө чындыкты айтып тамашалоо керек. Тамашага эч качан кыпындай да жалган аралашпоосу зарыл. Ансыз деле момун мусулманга жалган айтуу эч качан жарашпайт. Бир жолу улгайып калган бир аял Пайгамбарыбызга келип:

*"Момун мусулман бал аарысына окшош. Таза нерселерди жеп, таза нерсе берет, таза жерлерге конот жана дагы конгон жерин бузуп талкалабайт."*
(Ахмад, II, 199; Хаким, I, 147; Суйути, ал-Жами, 8147)

− Оо, Алланын Элчиси! Бейишке киришим үчүн дуба кыл!" - дейт. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

− *Бейишке улгайган аялдар кире албайт!"* - деп айтат.

Берилген жооптогу кыйытып айтылган сөздү түшүнө албай калган байкуш аял капа болуп ыйлай баштайт. Ошондо ааламдарга мээрим катары жөнөтүлгөн Пайгамбарыбыз маселенин чоо-жайын ага төмөнкүчө түшүндүрүп берет:

− *Улгайган аялдар бейишке ошол абалда эмес, жапжаш жана сулуу бойдон киришет. Себеби, Алла Таала Курани Каримде:*

**«Биз аларды жаңыдан жараттык. Биз аларды кыз абалында калтырдык, күйөөсүн чын дили менен сүйгөн жана жаш курактары бирдей...»[39]** - деп айткан."[40]

[39] Вакиа 56/35-38.

[40] Хайсами, X, 419; Тирмизий, Шамаил, 91-92-бет.

Жагымдуу тамашалар адамды ырахатка бөлөп, чарчаганда черди жазат. Айрыкча, киши кабагы бүркөө, маанайы жок болгон учурга караганда маанайы жайдары болгон кезде оңой жана көбүрөөк нерсе үйрөнүп алат. Дайыма эле олуттуу жүрүү акыл-эсти чарчатып, ой-пикирди чачыратат. Кээде жагымдуу жана пайдалуу тамашалар адамды жандандырат да, ойдун бир жерге топтолуусун камсыздайт. Ушул себептен улам, мугалимдер жана тарбиячылар сабак маалында ашыкча эле көп сүйлөй бербестен, жаш мээни чымыр, күчтүү кармап туру үчүн тамашаны өз ыгына жараша сонун кылып колдонууга көңүл буруулары кажет.

*Тарбиячы –бир нерсе үйрөтүп жатканда адамдын кулагына эле сүйлөп койбостон, кыймыл-аракет, жест жана мимикалар менен көздөрүнө да карап түшүндүргөндү билиши керек.*

## ТИЗМЕКТЕП ТҮШҮНДҮРҮП БЕРҮҮ

Адам баласына маалымат бөлүп-бөлүп бериле турган болсо, маселени тезирээк түшүнүүгө шарт түзүлөт. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* дагы ушул ыкманы колдонуп, маселенин өзөгүн угуп жаткан кишинин жакшыраак жаттап калуусун жана үйрөнүп алуусуна шарт түзгөн. Мисалы, Пайгамбарыбыз *(салаллаахy алейхи ва саллам)* бир кишиге насаат айтып жатып, ага төмөнкүлөрдү үйрөткөн:

*“Беш нерседен мурун беш нерсенин кадырын бил!*

- *Карылыктан мурун жаштыктын;*
- *Оорудан мурун ден-соолуктун;*

*• Жакырлыктан мурун байлыктын;*
*• Алек болуудан мурун бош убакыттын;*
*• Өлүмдөн мурун тирүүлүктүн.”*[41]

Хадистин түпкү маңызына ылайык амал кылынбаса даярдала турган акыбет башка бир хадисте төмөнкүдөй тизмектелип айтылынат:

*“Кыямат күнү ар бир пенде,*
*• Өмүрүн кайда өткөргөнүнөн;*
*• Алган илими менен кандай иштер жасаганын;*
*• Мал-мүлкүн кайдан таап, кай жакка сарптаганын;*
*• Ден-соолугун кай жакта колдонгонунан суракка тартылмайынча ордунан кыймылдай албайт”*[42]

> *“Эгер алардын бирөө, же экөө тең карылык куракка жетсе, аларга: “Уфф” – дебе, зекибе! Жылуу, жумшак сөз сүйлө!”*
> (Исра 17/23)

Кайсы бир тарбиячы мугалим өзүнүн окуучуларына сабак берип жатканда ушул ыкманы колдоно турган болсо натыйжасы өтө жакшы болот.

## АЛГАЧ МАСЕЛЕНИ КЫСКАЧА ТҮШҮНДҮРҮП, АНДАН СОҢ МАЙДАЛАП ТҮШҮНДҮРҮП БЕРҮҮ

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* «жавамиуль-калим», тактап айтканда аз сөз менен көп жана терең маанини түшүндүрүү өзгөчөлүгүнө ээ болгон.

Албетте, чечмеленбей туруп түшүнүү үчүн жогорку аң-сезимди талап кылган мындай сөздөр

[41] Хаким, IV, 341/7846.

[42] Тирмизий, Кыямат, 1.

адамда кызыгууну жана суроону жаратат. Ошентип пайда болгон бул кызыгууну маселенини түпкү маңызына багыттоо мүмкүнчүлүгү жаралат.

Мындай ыкма маселенин мээде сакталып калышына жана бат жаттап калууга шарт түзөт. Анткени алгач көңүлдү бир жерге буруу менен адам майда-чүйдөсүнө чейин түшүнгөнгө даяр болуп калат.

Төмөндөгү окуялар аталган маселени сонун мисалдар менен түшүндүрөт:

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* биз үммөтүн эскертүү иретинде:

– *Өлгөндөн кийин өкүнбөй турган эч бир киши болбойт,"* - деп айтат.

– Оо, Алланын Элчиси, ал кандай болгон өкүнүү?" - деп сурашканда Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *(Өлгөн киши), мухсин (көп жакшы иштерди кылган, салих) киши болсо, бул кылгандарын көбүрөөк жасай албаганына, эгерде жаман адам болсо жамандыктан баш тартып өзүн тарбиялабаганына өкүнөт,"* - деп жооп берет.[43]

*Жест жана мимикалар – сүйлөөчүгө жеңилдик тартууласа, ал эми сүйлөөчү менен угуучунун ортосунда да жылуу мамилеге да шарт түзөт.*

Бир жолу Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* зикир кылгандардын артыкчылыгын баяндоо иретинде:

– *Муфариддер алдыга озуп кетишти!"* - деп айтат. Сахабалар:



[43] Тирмизий, Зухд, 59/2403.

– Муфарриддер деген ким? ” - деп сураштыл.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мындайча түшүндүрүп берет:

*– Муфарриддер – Алланы зикир кылууга куштар болгон кишилер. Зикир алардын аркасындагы күнөө жүктөрүн түшүргөндүгү үчүн кыямат күнү жеңил бойдон келишет.”*[44]

Тарбиячылар да ушул эле ыкма менен окуучунун көңүлүн өзүнө бурса болот. Окуучуда суроо бергенге кызыгуу жаратуу, сабакка болгон катышуусун бекемдөө жагынан алганда маанилүү кадам болуп саналат. Мындай ыкма жаштардын зээндүүлүгүн артырат.

*Пайгамбарыбыз өзүнүн куттуу тилин көрсөтүп: – Киши дайыма жакшы сөз сүйлөсүн, жакшы сөз сүйлөбөсө унчукпасын, - деп айтты.*

## БААРЛАШУУ жана СУРОО-ЖООП ЫКМАСЫ

Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи ва саллам)* үйрөтүү ыкмаларынан бири – угуучулардын оюн бир жерге топтоо, суроонун жообуна багыт берүү жана берилген маалыматтын мээге толук жайгашуусу үчүн өз ара сүйлөшүү жана суроо берүү. «Жибрил хадиси» деп аталган хадис мунун эң сонун мисалы болуп саналат:

Азирети Умар мындай деп айткан:

«Бир күнү Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында турсак кийими аппак,

[44] Тирмизий, Даават, 128/3596.

чачтары капкара, алыскы сапардан келген кишиге окшобогон  жана арабыздан аны эч ким таанybaган бир адам келди. Пайгамбарыбыздын жанына кирип барып алдына отурду, тизесин Алланын Элчисинин тизесине такады, колдорун (өзүнүн) тизесинин үстүнө коюп:

– Оо, Мухаммед! Ислам деген эмне?” - деп сурады.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*– Ислам – Алладан башка кудай жок экендигине жана Мухаммед анын элчиси экендигине күбөлүк кылуу, намаз окуу, зекет берүү, Рамазан айынын орозосун кармоо, мүмкүнчүлүк болгондо ажыга баруу, - деп жооп берди.*

> *Улукман Акимдин уулуна айткан насааты:*
> *«Уулум! Илимди аалымдар менен өз ара мактануу же болбосо билимсиздер менен талашып-тартышуу же илимий чогулуштарда көйрөңдүк кылуу үчүн үйрөнбө!»*
> (Даримий, Мукаддима, 34/383)

Келген адам:

– Туура айттың, - деди.

Анын суроо берип, кайра аны тастыктоосу бизди таң калтырды.

Андан кийин:

– Ыйман деген эмне?” - деп сурады.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*– Аллага, периштелерине, китептерине, акырет күнүнө ишенүү. Жана да тагдырга, жакшылык менен жамандыктын бир Алладан болоруна ыйман келтирүү,* - деп айтты.

Тиги киши кайрадан:

– Туура айттың, - деп тастыктады да:

– Ихсан деген эмне? - деди.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Ихсан – Алла Тааланы көрүп тургандай ибадат кылуу. Сен Аны көрбөсөң да Ал сени көрүп турат,* - деп айтты.

*Тарбия жакшы сөздөр менен берилиши керек. Орой сөз жана мамилелер таалим тарбия берилүүчү мекемелердин босогосунан кире албагыдай болууга тийиш.*

– Туура айттың, - деди да:

– Кыямат качан болот? -деп сурады.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Муну суроо берген суралганга караганда жакшыраак билет,* - деп жооп берди.

Тиги киши:

– Андай болсо кыяматтын белгилерин айтып берчи, - деди.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Энелер өздөрүнө күң сыяктуу мамиле кыла турган балдарды төрөйт, жылаңайлак, башы ачык, жылаңач кой кайтарган чабандар бийик жана кооз имараттарды салууда бири-бири менен жарышышат,* - деп жооп берди.

Адам (унчукпастан) кетип калды. Мен карап туруп калдым. Кийин Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Эй, Умар, суроо сураган кишинин ким экенин билесиңби?"* - деп айтты. Мен болсо:

– Алла жана анын Элчиси билет, - дедим.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

*– Ал Жабрейил болчу, силерге диниңерди үйрөткөнү келди,* - деп айтты.[45]

*Адамзаттын кооздугу болгон уялуу сезими, адамды ар кандай жамандыктан сактаган руханий калкан.*

Бул хадис таалим-тарбия жана напсини тазалоодо көңүл бурулушу зарыл болгон өзөктүү маселелерди өз ичине камтыйт. Алар кыскача төмөнкүчө:

1. Тарбиячы суроо сураган кишиге боорукерлик менен мамиле жасап, жанына жакындатуусу керек. Ушундай мамиле кыла турган болсо окуучу да коркпой-кыйналбай суроолорун бере алат.

2. Суроолорду сылык жана адептүү түрдө суроо керек.

3. Бир аалымдын чогулушуна келген киши ал жердегилерден бирөөнүн муктаждыгы болуп, бирок аны сурай албай жатканын байкаса муну сурашы керек. Ошентип ала турган жообу баарына пайдалуу болуп калат.

4. Суроо сурап анын жообун алуу менен маселелер дагы да кунт коюуп угулуп, түшүнүүгө да жеңил болот.

Мисалы, Абу Хурайранын риваят кылганына караганда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сахабаларынан:

*– Муфлис ким экенин билесиңерби?"* - деп сурады.

Сахабалар:

– Муфлис – акчасы жана мал-мүлкү болбогон киши, - деп жооп беришти. Алланын Элчиси

---

[45] Муслим, Иман, 1, 5; Бухарий, Иман 37; Тирмизий, Иман, 4; Абу Давуд, Суннат; 16.

*(саллаллаху алейхи ва саллам)* алардын аябай кунт коюп айта турган сөздү күтүп турганын көрүп, сахабаларына негизги айткысы келген нерсени төмөнкүчө түшүндүргөн:

> *Азирети Али (радыяллаху анх):*
> *"Адамдардын жүрөктөрү тынчтык табуусу үчүн ойлондуруучу учкул сөздөр менен эскерткиле!"*

*–Шек-күмөнсүз үммөтүмдүн муфлиси – кыямат күнү намаз, орозо жана зекеттин сообу менен келет, бирок бирөөгө тил тийгизип, бирөөгө зына кылды деп жалаа жаап, бирөөнүн мал-мүлкүн уурдап, дагы бирөөнүн канын төгүп, дагы башкасын ур-токмокко алган киши. Натыйжада кылган жакшылыктарынын сообу тигиге же буга берилип, мойнундагы кул (пенде) акысынан толук кутула электе сооптору түгөнүп калса, акысы бар адамдын күнөөлөрү ага жүктөлүп, кийин ал тозокко ыргытылат,* - деп айтты.[46]

Намаз адамды күнөөлөрдөн кантип тазалаарын түшүндүрүү үчүн Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* төмөндөгү ыкманы колдонгон:

*–Кандай дейсиңер? Араңардан кимдир бирөөнүн үйүнүн алдынан бир дарыя акса, ал адам күн сайын бул дарыяда беш жолу жуунуп турса, ал адамда кир калабы?"* - деп сурады. Сахабалар:

– Ал адамда эч кандай кир калбайт, - дешти. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

[46] Муслим, Бирр 59; Тирмизий, Кыямат 2.

– Беш маал окулган намаз да мына ушул сыяктуу. Алла Таала беш маал намаз менен күнөөлөрдү өчүрүп турат, - деп айтты.[47]

*“Бирок, Аллах чындыктан уялбайт.”*
(Ахзаб 33/53)

Ошондой эле кадырман сахабаларынын жан дүйнөсүн байытуу үчүн аларга төмөнкүдөй суроо узаткан:

*– Силерден кимдир бирөө Абу Дамдам сыяктуу болууга күчү жетпейби?*

*Ал жердеги сахабалар:*

*– Абу Дамдам деген ким?” - деп сурашты. Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи ва саллам) мындайча жооп берди:*

*– Ал силерден мурун жашап өткөн киши болгон. «Мага акаарат кылган жана тил тийгизип менин артыман ушактаган кишини кечирдим» деп айтчу эле.”*[48]

## ОКУУЧУЛАРГА СУРОО СУРАТЫП САБАКТЫ КЫЗУУ ТАЛКУУ МЕНЕН ӨТКӨРҮҮ

Бир мугалим сабакты түшүндүрүп берген соң классты эки топко бөлүп, ар бир топтон үчтөн окуучуну тургузат жана бири-бирине суроо узатышын талап кылат. Бул окуучулар бири-бирине суроо узаткандан кийин башка үч окуучуну тургузуп класстагы бардык окуучулардын ушул талкууга катышуусун камсыздайт.

[47] Бухарий, Мавакит 6; муслим, Масажид 283.

[48] Абу Давуд, Адаб, 36/4887.

Ошентип бири-бирине суроо узатуу аркылуу бир жагынан окуучулардын мээсин машыктырса, бир жагынан класстын сабакка болгон кызыгуусун арттырган болот. Мындай ыкма ошол эле учурда мугалимдин тажрыйбасын айгинелөө үчүн өзгөчө мааниге ээ.

*Азирети Айша (радыяллаазу анха):*
*"Ансардын аялдары кандай жакшы аялдар. Диний маселелерди тереңирээк үйрөнүүгө алардын уялуу сезими тоскоол болгон эмес"*
(Муслим, Хайз, 61)

Тарбиячы мугалим – окуучусуна билимин берип тарбиялап, ошол эле маалда келечектеги мугалимдерди тарбиялап чыгарууга да көңүл бурушу керек.

## ШЫКТАНДЫРУУ ҮЧҮН СУРОО БЕРҮҮ

Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи ва саллам)* тарбиялоо ыкмаларынын арасында кээде адамдарды жакшылык жасоого шыктандыруу үчүн суроо узаткандыгы кездешет. Атап айтсак, Абдуррахман бин Абу Бакр *(радыяллаху анхума)* төмөнкүчө баяндайт:

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* багымдат намазын окугандан кийин сахабаларына кайрылып;

– Араңарда бүгүн орозо кармаган барбы?

– Араңарда бүгүн бир ооруулууну зыярат кылган барбы?

– Араңарда бүгүн бир жакырды тойгузган барбы? - деп сурайт.

Мугалимдер, тарбиячылар да «Кана бул суроонун жообун киминер билесиңер?» деген таризде шыктандыруучу суроолор менен класста чакан

жарыш уюштура коюп, пайдалуу атаандаштыктын чөйрөсүн жаратуусу керек. Билим берүү мекемелеринде жарыштарды уюштуруп туруу дагы тарбиялык мааниси чоң иш-аракеттердин бири.

*Азирети Али (радыяллаху анх):*
*“Жүрөгүңдү нассат менен шаттандыр,*
*даанышмандык менен жаркырат.”*

## СЫНАП КӨРҮҮ ҮЧҮН СУРОО БЕРҮҮ

Адамдын ким экендигин сүйлөгөн сөзүнөн билүүгө болот.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* Муаз бин Жабалды *(радыяллаху анх)* Йеменге жөнөтөрдөн алдын суроо берип анын билимин текшерген:

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү багымдат намазынан кийин, жамаатка кайрылып:

– Эй, мухажирлер жана ансарлар! Йеменге кимиңер барасыңар? - деп сурайт.

Азирети Абу Бакр *(радыяллаху анх)*:

– Мен барамын, - дейт. Пайгамбарыбыз унчуккан да, жооп да берген жок.

– Эй, мухажир жана ансар! Йеменге кимиңер барасыңар? - деп кайра сурайт.

Бул жолу Азирети Умар *(радыяллаху анх)* өйдө туруп:

– Оо, Алланын Элчиси, мен барамын!” - дейт. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* ага да унчукпайт. Бираздан кийин:

– *Эй, мухажир жана ансар! Йеменге кимиңер барасыңар?* - деп үчүнчү ирет сураганда, бул жолу

Муаз бин Жабал *(радыяллаахy анх)* өйдө туруп:

– Оо, Алланын Элчиси, мен барамын! - дейт. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* :

Канчалык маанилүү маселе болсо болсун тарбия көңүлсүз бериле турчу иш эмес.

– *Муаз, бул сенин милдетиң!* - дейт. Андан соң Билалга *(радыяллаху анх)* кайрылып:

– *Эй, Билал! Мага селдемди алып келчи,* - дейт. Селдени алып келгенде аны Муаздын башына оройт да:

– Сенден бир маселе суралганда кантип жана эмнеге карап өкүм бересиң? - деп сурайт. Муаз *(радыяллаахy анх)*:

– Алла Тааланын китебине карап өкүм беремин, - деп жооп берет. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

–*ЭгердеиздегениңдиАлланынкитебинентаппай калсаң эмнеге карап өкүм бересиң?* - деп сурайт. Муаз: *(радыяллаахy анх)*:

– Алланын Элчисинин сүннөтүнө карап өкүм беремин, - дейт. Пайгамбарыбыз:

– *Эгерде Алланын Элчисинин сүннөтүнөн да өкүм таба албай калсаң эмне кыласың?* - деп сураганда Муаз *(радыяллаахy анх)*:

– Анда мен өзүмдүн ижтихадым менен өкүм берем, - дейт. Ошондо Алланын Элчиси *(саллалаху алейхи ва саллам)* колун Муаз бин Жабалдын көкүрөгүнө койуп:

– *Пайгамбардын элчисин Пайгамбар ыраазы боло турган нерсеге жеткирген Аллага мактоо болсун,* - деп айтат.[49]

[49] Ахмад, V, 230; Ибни Саад, III, 584; Диярбакрий, II, 142.

Ыраазы болуу адамдын кызыгуу жана аракетин арттырат.

*"Пенде Аллахтын каарына тие турган сөз айтса бирок, ал сөздүн себебинен аны Аллах азапка дуушар кыла турганын ойлобойт. А бирок Аллах ал адамга сүйлөгөн жаман сөзүнүн себебинен өзү менен жолуга турган кыямат күнүнө чейин Анын каарын төгөт."*
(Тирмизий, Зухд, 12 Ибни Маажа, Фитан, 12)

Тарбиячы мугалимдер бул чындыкты дайыма көз жаздымда калтырбашы керек.

Убай бин Каьб *(радыяллаху анх)* төмөнкүчө риваят кылат:

Алланын Элчиси *(саллалаху алейхи ва саллам)* бир күнү мага кайрылып:

– *Эй, Абул-Мунзир! Алланын китебинен сен жаттаган аяттардын кайсынысы жогору?* - деп сурады.

Мен:

– Муну Алла жана Элчиси жакшыраак билет, - дедим.

Пайгамбарыбыз кайра:

– *Эй, Абул-Мунзир! Алланын китебинен сен жаттаган аяттардын кайсынысы жогору?* - дегенде мен:

**– Ал – Алла! Андан башка кудай жок. Ал – Тирүү, Түбөлүк! Аны уйкусуроо да, уктоо да албайт. Асмандардагы жана жердеги нерселер Ага (гана) таандык..."**[50] деген аятты (Аятул-Курсий) айттым. Ошондо Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* көкүрөгүмө колун койуп:

[50] Бакара 2/255.

*– Илим сага куттуу, берекелүү болсун, эй Абул-Мунзир!”* - деди.[51]

*Жагымдуу тамашалар, сылык түрдө айтылган кыйытма сөздөр адамды эс алдырып, чачрчаганын унуттурат.*

## ЗЭЭНДИ АЧУУ жана КАБЫЛ АЛУУ ЖӨНДӨМҮН АРТТЫРУУ ҮЧҮН СУРОО БЕРҮҮ

Пайгамбарыбыз зээнди ачуу жана билим деңгээлин билүү үчүн суроо узатат эле. Ошентип жанындагы адамдын аң-сезим, түшүнүк деңгээлин да билгенге аракет кылат эле. Мисалы, ага бирөөнү көзү жокто мактаганда алгач:

– *Анын акыл-эси, токтоолугу кандай?* – деп сурайт эле.

Ибни Умар *(радыяллаху анхума)* төмөнкүчө риваят кылат:

Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында турган элек:

– Айткылачы, кайсы дарак мусулманга окшош. Жашыл, жалбырагы такыр түшпөйт, ал ушундай ушундай (деп ошол даректын сыпаттарын санап берди.) Андан соң:

**«Ал (дарак) Эгесинин буйругу менен бардык убактарда мөмө берет»[52]** деген аятты окуду.

Мен ал даракты курма деп ойлодум. Бирок карасам Азирети Абу Бакр менен Умар унчукпай турушат, мен дагы сүйлөгөндү эп көргөн жокмун. Адамдар (туура) жооп бере албай калганда Алланын Элчиси (саллаллаху алейхи ва саллам):

---

[51] Муслим, Мусафирун, 258.

[52] Ибрахим 14/25.

– *Ал дарак – курма,* - деп айтты. Ал жерден кеткенибизден кийин Азирети Умарга:

*Адам баласы кабагы бүркөө, маанай жок болгон учурга караганда маанайы жайдары болгон кезде оңой жана көбүрөөк нерсе үйрөнүп алат.*

– Атаке, кудай акы, ал дарактын курма экендиги дароо эле оюма келген болчу, - дедим.

– Андай болсо, эмне үчүн айткан жоксуң? - деди.

– Сиз унчукпай турсаңыз мен дагы сүйлөнгөндү туура көргөн жокмун! - дедим.

Анда атам мындай деди:

– Сен аны айтканыңда бул мен үчүн мындан дагы сүйүнүчтүү болот эле.[53]

Башына селде ороп жүргөн бирөөнү көрүп калган Азирети Рабиатул-Адавиййа андан сураган экен:

– Эмне үчүн башыңа селде ороп алдың?

– Башым ооруйт ошол үчүн ороп алдым, - жооп берет тиги.

– Канча жаштасың?

– Отуз.

– Андай болсо, ушул отуз жыл бою ден-соолугуң чың беле же ооруйт белең?

– Ден-соолугум абдан чың, чымыр эле.

– Ушунча жылдан бери шүгүр селдесин ородуң беле? Башың ооруганда эле эмне үчүн дароо наразычылык селдесин орой салдың? – дейт Азирети Рабиатул-Адавиййа[54]

---

[53] Бухарий, Тафсир, 14/1.



[54] Фаридуддин Аттар, Тазкиратуль-авлия, I, 104.

> *“Беш нерседен мурун беш нерсенин кадырын бил! Каарылыктан мурун жаштыктын; Ооруудан мурун ден-соолуктун; Жакырлыктан мурун байлыктын; Алек болуудан мурун бош убактыңды жана; Өлүмдөн мурун тирүүлүктүн.”*
> (Хаким, IV, 341/7846)

Инсанды тарбиялоого өзүн арнаган киши окуучуларынын жөндөмдүүлүктөрүнө сөзсүз түрдө көңүл бурушу керек. Эгер бир класста ар кандай шык-жөндөмгө ээ болгондор болсо бирөө сабакты кунт койуп укса, башка бирөөсү тажайт.

## ЖООП БЕРҮҮ ЫКМАЛАРЫ СУРООНУН ЖООБУН ОКУУЧУГА АЙТТЫРУУ

Пайгамбарыбыз сахабаларын сабаттуулугун жогорулатуу максатында кээде өзүнө багытталган суроонун жообун аларга айттырат эле. Атап айтсак, Ибни Аббас *(радыяллаахy анхума)* төмөнкүчө риваят кылат:

“Бир адам Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип, көргөн түшүн төмөнкүчө айтып берет:

«Түшүмдө булутка окшогон бир нерсе көрдүм, андан май жана бал жаап жаткан экен. Адамдар болсо алакандарын ачып жааган жамгырдан алып калайын деп аракет кылып жатышыптыр. Аз эле алып калгандар да, өтө көп алгандар да бар эле. Бир маалда жерден асманга чейин жеткен бир жип көрдүм. Сиз ошол жипке жабышып чыктыңыз. Сизден кийин бирөөсү жипти карманып ал да

чыгып кетти. Кийин дагы бирөө көтөрүлдү, андан соң дагы башкасы жипти бекем кармады, бирок жип үзүлүп кетти. Ошентсе да ал үчүн жипти улаштырды, ал дагы көтөрүлдү.

Азирети Абу Бакр *(радыяллаху анх)* ортого атырылып чыгып:

– Оо, Алланын Элчиси, ата-энем сага курман болсун, уруксат берсеңиз бул түштү мен жоруйун, - деди. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Макул, - деди. Азирети Абу Бакр түштү минтип жоруду:

– Ал булутка окшогон көлөкө жер – Исламдын булуту. Андан жааган бал жана май – Курани Карим. Курандын (бал сыяктуу) таттуулугу жана (май сыяктуу) жумшактыгы. Мындан кээ бир адамдар аз, кээ бирлеринин көп алганы Курандан кимдин көп, кимдин аз пайдаланганын билдирет. Жерден асманга чейин жеткен жип болсо Сен алып келген акыйкат жол. Сен буга жабышыптырсың, Алла Таала ошол себептен Сенин даражаңды көтөрөт. Сенден кийин дагы бир киши жабышат жана аны менен көтөрүлөт. Андан кийин дагы башкасы жабышат, бирок жип үзүлөт, бир гана ал үчүн жип байланат, ал дагы жабышып көтөрүлөт.

– Оо, Алланын Элчиси, ата-энем сага курман болсун, туура жорудумбу же жокпу?.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

> *"Кыямат күнү ар бир пенде: Өмүрүн кайда өткөргөнүнөн; Алган илими менен кандай иштер жасаганын; Мал мүлкүн кайдан таап, кай жакка сарптаганын; Ден соолугун кай жакта колдонгонунан суракка тартылмайынча ордунан кыймылдай албайт"*
> (Тирмизий, Кыямат, 1)

– *Кээ бирин туура айттың, кээ биринде болсо жаңылдың,* - деп айтты."[55]

Ошондой эле Укба бин Амр *(радыяллаху анх)* төмөнкүчө риваят кылат:

Эки киши Пайгамбарыбызга келип арыз-муңун айтышты. Пайгамбарыбыз мага:

– Эй, Укба өйдө тур! Бул экөөнүн маселесине өкүм чыгар! - деди.

Мен:

– Оо, Алланын Элчиси! Мага караганда бул ишке сиз ылайыктуусуз, - дедим. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Ошондой болсо да сен өкүм чыгар! Болгон аракетиңди жумшап туура чечим чыгарсаң он сооп, ал эми жаңылсаң бир сооп бар,* - деп айтты.[56]

Мугалим да өзүнө узатылган суроого дароо жооп бере салбай, окуучулардын арасында жооп бергиси келгендердин бар же жок экенин сурап, болуп калса ал окуучуга айттыруусу жакшыраак болот. Натыйжада окуучуларга суроонун жообун айттыруу менен сабак да кызыктуу өтөт, окуп-

---

[55] Бухарий, Табир 11, 47; Муслим, Руйа 17; Тирмизий, Руйа 10/2294; Абу Давуд, Суннат, 9/4632; Ибни Маажа, Руйа, 10.

[56] Ахмад, IV, 205.

үйрөнүүгө да шык берген болот. Ошол эле учурда аларга мугалимдик тарбия да берилген болот.

*"Пенде, Аллах ыраазы боло турган бир сөз сүйлөйт, бирок аны менен Алланын ыраазычылыгын табам деген ойуна такыр келбейт. Чындыгында болсо Аллах ошол сөздүн себебинен кыяматка чейин ал кишиден ыраазы болот."*
(Тирмизий, Зухд, 12; Ибни Маажа, Фитан, 12)

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* өзүнө узатылган суроолорго өтө маңыздуу жана жөнөкөй сөздөр менен жооп берген. Ал ушундай жооп берүү менен ойдун чачырашына тоскоол болуп, суроо берген кишинин муктаждыгын эң кыска жол менен камсыз кылат эле. Наввас бин Самьан *(радыяллаху анх)* төмөнкүдөй риваят кылат:

Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанында Мадинада бир жыл (конок) болдум...

Пайгамбарыбызга бир жолу жакшылык жана күнөө тууралуу сураганымда төмөнкүчө жооп берди:

*"Жакшылык кылуу – жакшы адеп-ахлак. Күнөө кылуу болсо – көңүлгө жакпаган жана адамдардын билишин сен каалабаган нерсе."*[57]

Узатылган суроого мазмундуу, орундуу түрдө жооп берилиши суроо берген кишиге таасир этет. Маңыздуу түшүндүрмөлөр аңдап-билүү жөндөмдүүлүгүн күчтөндүрөт. Өтө узун кылып жооп берүү, так аныкталып берилген бир сүйлөмдүк жоопко таасирин көрсөтө албайт.



[57] Муслим, Бирр, 14-15.

*Эч бир өзөн же болбосо аккан суу тоону көздөй агышы мүмкүн эмес. Тоону ашып өтүү үчүн бир гана анын четинен айланып өтүшү керек болот. Ушундай болсо да жол жүрүү узун, бирок эңсеген тилегине жана максатына жеткен болот*

## АДАМДЫН МУКТАЖДЫГЫНА ЖАРАША ЖООП БЕРҮҮ

Тарбиячы окуучусунун жан дүйнөсүнө таасир бере турган ыкмаларды колдонуусу кажет. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жанына келген бардык адамдар менен алардын деңгээлине жараша мамиле кылып, муктаждыгын чечип берет эле. Мисалы, бир адам келип:

– Оо, Алланын Элчиси, мен үчүн эң жакшы амал кайсы? – деп сурайт эле. Ал киши бай, бирок байлыгын кантип колдонуу керектигин билбесе, ага мал-мүлкүн кандай сарптоо керек экендигин үйрөтөт эле.

Кээ бири жакыр эле, ага сабырдуу болууну насаат кылат эле.

Кээ бири өтө тез ачууланат эле, ага болсо «Ачууланба!» деп насаат айтат эле. Анткени, анын бардык кылган жакшы иштерин ошол ачуусу жууп кетет эле. Ошондуктан тарбия берүү катардагы эле бир кесип эмес, Пайгамбарга мүнөздүү кесип болуп саналат. Пайгамбарыбыздан бизге мурас калган кесип.

Тарбиячылар да суроону суралышынан ал суроонун чыныгы максатын сезүүсү жана адамдын муктаждыгына жараша жооп берүүсү керек. Өзгөчө мугалимге белгилүү бир жоопту айттырууга

багытталган суроолорго кыраакылык менен жооп берилиши абзел.

*Мугалим да өзүнө узатылган суроого дароо жооп бере салбай, окуучулардын арасында жооп бергиси келгендердин бар же жок экенин сурап, болуп калса ал окуучуга айттыруусу жакшыраак болот. Натыйжада окуучуларга суроонун жообун айттыруу менен сабак да кызыктуу өтөт, окуп-үйрөнүүгө да шык берген болот.*

## СУРОО БЕРГЕН АДАМГА АЛ КҮТКӨНДӨЙ ЭМЕС, МУКТАЖ БОЛГОН ЖООПТУ БЕРҮҮ

Куттуу сахабалар кээде Пайгамбарыбызга бир маселе боюнча суроо узатып, Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо ар кандай себеп жана хикматтардан улам аны башка бир тарапка багыттайт эле. Маселенин суроо берүүчүгө көбүрөөк пайда бере турган жактарын да айтып өтөт эле. Башкача айтканда, талапка ылайык жана пайдалуу болгондугу үчүн суроо узаткан киши күтпөгөн жана талап кылбагандай жооп берет эле. Буга мисал катары төмөнкү окуядан көрүүгө болот:

Кутту сахабалар:

– Оо, Алланын Элчиси, жаңы туулган айды көрдүк, ал жип сыяктуу ичке болуп жаңырып, кийин улам чоңойуп олтуруп тоголок болуп калат. Андан кийин кайра кичирейип баштайт да, алгач башталгандай ичке болуп калат. Эмне үчүн бир абалда эле тура бербейт? - деп сурашкан.

Алла Таала төмөнкү аят менен жооп берген:

**“Алар сенден жаңы туулган ай тууралуу сурашат. “Ал – адамдар жана ажылык үчүн убакыт өлчөмү” - деп айткын.”[58]**

Сахаба жаңы туулган айга байланыштуу анын физикалык түзүлүшү боюнча сурап жатса, Куран аяты анын адамдын жашоосундагы аткарган милдетине көңүл бурган.

> *Адамдын ким экендигин сүйлөгөн сөзүнөн билүүгө болот. Ошондуктан кимдир бирөөнүн захирий жана батыний илимге канчалык ээ болгондугун өлчөө ал кишиге узатылган суроолордун жоопторунда катылуу.*

Ошентип адамдар өздөрүнө тиешеси болбогон нерселер менен алек болбостон пайдалуу нерселерге бет алуу керектигине басым жасалган.

Бир киши Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи ва саллам)* келип:

– Оо, Алланын Элчиси! Кыямат качан болот? - деп сурайт. Пайгамбарыбыз:

– *Сенин кыяматка даярдыгың кандай?* - деп кайра ага суроо берди.

Сахаба:

– Кыямат үчүн көп деле намаз, орозо жана садака даярдай алган жокмун, бирок Алла жана Элчисин аябай жакшы көрөм, - деди.

Ошондо Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– *Сен жакшы көргөндөрүң менен бирге болосуң!* - деп айтты.[59]

---

[58] Бакара 2/189. (Вахидий, 56-бет).

[59] Бухарий, Асхабун-набий, 6.

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз бул суроону берген сахабасын Алла Таала эч кимге билдирбеген кыяматтын качан боло тургандыгы менен алек болуудан куткарып, ага көбүрөөк пайдалуу болгон акырет үчүн жакшы амалдардарды даярдап калууга багыттаган жана көңүлүн ушуга бурган.

*"Эгер сен (колуң жукалыктан) алардан жүз үйрүп, Эгеңден мээримдүүлүк суранып үмүттөнсөң, анда аларга жылуу, жумшак сөз сүйлө."*
*(Исра 17/28)*

Ошол эле учурда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* үммөтүн жаман адамдар менен достошуудан алыс болууга үндөгөн. Акыретте аянычтуу абалга түшүп калууну каалабаган киши жамандарды жакшы көрүп, алар менен бирге болуудан этият болуусу керек.

Пайгамбарыбызга бир бедуин келип:

– Атак-даңкка ээ болуу, макталуу, олжо табуу же болбосо көйрөңдөнүү үчүн согушкан киши жөнүндө кандай дейсиз? - деп сурады.

Башка бирөөсү болсо:

– Оо Алланын Элчиси! Алла жолунда согушуу деген эмне? Кээ бири ачуусунан улам, кээ бири жерин коргоп согушат, - деп айтты.

Пайгамбарыбыз:

– *Кимде-ким бир гана Алланын сөзү эң уулу болсун деп согушса, ал Алланын жолунда болот!* - деп буйурду.[60]

*"Жакшылык кылуу – жакшы адеп ахлак. Күнөө кылуу болсо – көңүлгө жакпаган жана адамдардын билишин сен каалабаган нерсе."*
(Муслим, Бирр, 14, 15)



[60] Бухарий, Илим, 45; Муслим, Имара, 149-150.

Пайгамбарыбыздан эмнени кайрымдуулук кылуу керектиги жөнүндө суралганда эң негизгиси эмнени эмес, кай жакка сарптай тургандыгын түшүндүрө тургандай таризде жооп берген:

**“(Эй Мухаммед!) Алар сенден (Аллах жолунда) эмнени кайрымдуулук кылууну сурашат. “Жакшылыктардан кайрымдуулук кылган нерсеңер ата-энеңер, туугандар, жетимдер, кедейлер жана жолоочулар үчүн. Жакшылыктан эмне кылсаңар Аллах аны Билүүчү”, - дегин.”** [61]

## КАЙТАЛОО ЫКМАСЫ

Кайталоо педагогикада өтө маанилүү ыкма болуп саналат. Адамдын мээси бир маселени алгач укканда эле аңдап-биле алат. Бирок, олуттуу түрдө эс тутумуна сактап кала албайт.

*Маңыздуу түшүндүрмөлөр аңдап билүү жөндөмдүүлүгүн күчөтөт. Өтө узун берилген жооптун таасири анчалык болбойт.*

Ушул себептен белгилүү аралыктар менен кайталоо керек болот. Курани Каримде өтө көп аят кайра-кайра кайталанат. Мисалы, Мурсалат сүрөсүндө:

**“Жалган дегендерге – ал Күнү азап болсун!”** деген аят он жолу кайталанат.

Рахман сүрөсүндө:

**“Эгеңердин жакшылыктарынын кайсынысын жалганга чыгарасыңар?!”** деген аят отуз жолу кайталанат.

---

[61] Бакара 2/215.

Ошондой эле Иблистин текеберленип, Азирети Адамга сажда кылбай койгону бир канча жолу кайталанат.

Муну менен бирге сүйлөшүп жаткан учурда да анын маанисине карап, көңүлдү бир жерге буруу үчүн баарына кайталап угузуу үчүн жана эске сактап калуу үчүн кайталоо ыкмасын колдонуу зарыл.

*"Аллах алардын жүрөгүндөгүнүн баарын билет. Сен да алардан жүзүңдү үйрү. Насаат кылып, таасирдүү сөз айт."*
(Ниса 4/ 63)

## СӨЗДҮ ҮЧ ИРЕТ ЖЕ БОЛБОСО АНДАП КӨП КАЙТАЛОО

Суу үзгүлтүксүз бир багытка аккан сайын катуу ташты да тешип өткөн сыяктуу насаат айтып туруу алган маалыматтын жана маселенин эсте калуусун бекемдейт.

Анас *(радыяллаху анх)* төмөнкүчө риваят кылат:

Пайгамбарыбыз кайтыш болор алдында анын жанында элек. Бизге үч жолу:

– *Намаз тууралуу Алладан корккула!"* - деп айтты жана сөздөрүн төмөнкүчө улантты:

– *Кол алдыңардагы адамдар тууралуу Алладан корккула, эки алсыз тууралуу Алладан корккула. Алар жесир аял жана жетим балдар. Намаз тууралуу Алладан корккула!.."*

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* андан кийин *"Намаз, намаз..."* деп кайталай баштады. (Куттуу тили сүйлөй албай калса дагы) руху Жараткандын алдына көтөрүлгөнгө чейин муну тымызын кайталай берди.[62]

[62] Байхакий, Шуаб, VII, 477.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мындай деди:

*“Абайлагыла! Бейишке алып барган амалдар өтүшү татаал жана ой-чуңкурлуу жол сыяктуу машакаттуу. (Пайгамбарыбыз бул сөздү үч жолу кайталады.) Тозокко алып барган амалдар болсо түз жана кыйынчылыксыз жол сыяктуу жеңил болот.”*[63]

> *Тарбия берүү катардагы эле бир кесип эмес, Пайгамбарга мүнөздүү кесип болуп саналат. Пайгамбарыбыздан бизге мурас калган кесип.*

Окуучунун муктаждыгы жана теманын маанилүүлүгүнө жараша кайталоо натыйжалуу болот. Плансыз жана системасыз окуткан мугалимдин башка темаларды таштап, өзү жакшы билген темасын кайра-кайра кайталап түшүндүрүүсү, кайталоо ыкмасы эмес жалкоолуктун белгиси болуп саналат.

## САЛЫШТЫРУУ жана МИСАЛДАР МЕНЕН ТҮШҮНДҮРҮҮ

Адамдын мээси маселени мисалдар аркылуу жакшыраак кабылдайт. Алла Таала Курани Каримде да айрым маселелерди башка нерсеге салыштырып баяндаган. Мисалы, момундардын сыпаты жөнүндө баяндаганда:

**“...Жерге ташталган урук сабагын чыгарып, анан бекемдей баштайт да, жоонойуп, сабагында бекем турат. Бул эгин сепкендерди таңдантып,**

[63] Ахмад, I, 327.

**каапырлардын ачуусун келтирүү үчүн..."**[64] деп айткан. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* да маселелердин эс тутумда жакшыраак сакталып калуусу үчүн конкреттүү мисалдар менен жеңилдетип түшүндүрүп берген.

*Мугалимдер да суроону берилишинен ал суроонун чыныгы максатын сезүүсү жана сураган адамдын муктаждыгына жараша жооп берүүсү керек*

Алардын арасынан бир канча мисал бере турган болсок, төмөнкүлөрдү айтсак болот:

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* төмөнкүчө буйурган:

*"Мени менен силердин абалыңар мына ушул мисал сыяктуу: Бир адам от жагат дейли. Күйгөн от алоолонуп айланага жарык бере баштаганда көпөлөктөр жана жарыкты жакшы көргөн айрым чымын-чиркейлер өздөрүн отко таштай баштайт. Тиги байкуш болсо аларга тоскоол болууга аракеттенет. Бирок ал канча аракет кылганы менен көпөлөк жана чымын-чиркейлердин көпчүлүгү отко түшүөт. Мен да силердин отко түшпөшүңөр үчүн белиңерден кармап турам, бирок ошого карабастан силер отко секирүү үчүн жүгүрүп атасыңар!"*[65]

Башка бир риваятта болсо:

"*Силер дароо менден качып отко секирип атасыңар,"* - деп айтылган.[66]

---

[64] Фатх 48/29.

[65] Бухарий, Рикак, 26; Муслим, Адаб, 82; Ахмад, II, 244.

[66] Суйутий, аль-Жамий, h.no; 8168; ар-Рамахурмузий, 22; Айний, XXIII, 76.

*“Момун мусулман бал аарысына окшош. Таза нерселерди жеп, таза нерсе берет, таза жерлерге конот жана дагы конгон жерин бузуп талкалабайт.”*[67]

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Бейиш бакчаларына киргениңерде (мөмөлөрүнөн) көп-көп жегиле,” - деп айтат. Абу Хурайра (радыяллаху анх):

*“Эй момундар! Аллахдан корккула да, туура сөздү айткыла.”*
(Ахзаб 33/70)

*–Бейиш бакчалары деген эмне?* - деп сурайт. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)*:

– Мечиттер...” - деп жооп берет.

Кайрадан эле Абу Хурайра *(радыяллааху анх)*:

– Анын мөмөлөрүнөн кантип жейбиз? - деп сурайт.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* болсо:

– *Субханаллах, Алхамдулиллах, Лаа илааха иллаллах жана Аллаху Акбар,* - деп жооп берет.[68]

*Сөздүн адеби үчүн зарыл болгон алгачкы сапат, чындыкты айтуу. Тилибиз чындыктарды сүйлөбөсө, сөздөрүбүз канчалык жылуу, жумшак же таасирдүү болсо болсун баары бир текке кетет.*

Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи ва саллам)* төмөнкү хадиси да салыштыруу жана мисал берүү жагынан өтө маанилүү:

*“...Яхья (алейхис салам) адамдарды Байтул-Макдиске чогултат. Адамдар мечиттин оозуна*

[67] Ахмад, II, 199; Хаким, I, 147; Суйутий, аль-Жамий, h.no: 8147.

[68] Тирмизий, Даават, 82/3509.

*чейин толуп кетти. Махаилдерге (мечитте өзүнчө тосулуп койулган жер) отурушту.*

*Анан ал мындай дейт:*

*– Алла Таала мага беш сөз жиберди жана алар менен амал кылуумду жана силерге да амал кылышыңар үчүн айтып коюумду мага буйрук кылды:*

*Булардын биринчиси – Аллага ибадат кылуу, Ага эч бир шерик кошпоо. Аллага шерик кошуу деген мындай: Бир киши өзүнүн мал-мүлкүнөн алтын же күмүшкө бир кул сатып алат да: «Бул менин үйүм, бул болсо жумушум. Иштеп таканыңды мага бер!» - дейт. Кул иштейт, бирок тапканын башка бирөөгө берет. Кулдун мындай жоругуна кимиңер ыраазы болосуңар? Мына дал ушул сыяктуу Алла да силерге намаз окууну буйрук кылды. Намаз окуп жатканда эки жакка карай бербегиле. Себеби, Алла намаз окуп жатканда оңго-солго карабаган пендесинин жүзүнө жүзүн бурат.*

*Аллах силерге орозо тутууну буйрук кылды. Мунун мисалы төмөнкү адамдын мисалына окшош: Ал жоон топтун арасында жүргөн болот. Аны менен бирге бир түйүнчөктүн ичинде миск бар. Анын жыты бардыгына жагат. Орозо кармаган адамдын (оозунан чыккан) жыт Алла үчүн мисктин жытынан дагы жагымдуу.*

*Алла силерге садака берүүнү буйрук кылды. Мунун мисалы дагы төмөнкү адамдын мисалына окшош: Душмандары аны туткунга алып колдорун мойнуна байлашып, жана башын алып салуу үчүн желдеттерге тапшырышат. Ал адам: «Мен аздыр-көптүр (мал-мүлкүмдү) берип, жанымды кун төлөп болсо да куткарып калгым келет» - деп, жанын кун төлөп куткарат.*

*Алла Таала өзүнө көп көп зикир кылууңарды буйрук кылды. Мунун дагы мисалы төмөнкүчө: Бир кишиниэлестеткиле,душмандаранынартынанөтө тездик менен кууп келе жатат жана аны колго түшүргөнү калды. Ал киши бекем чепке кирип баш калкалаганда гана жанын сактап кала алат. Пенде дагы ушундай. Өзүн шайтандан бир гана Алланы зикир кылуу менен коргой алат."*

> *"Абайлагыла!*
> *Бейишке алып барган амалдар басууга кыйын жана чуңкуру көп жол сыяктуу машакаттуу. (Пайгамбарыбыз бул сөздү үч жолу кайталады.)"*
> (Ахмад, I, 327)

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сөзүн улай мындай деди:

*"Мен да силерге беш нерсени буйрук кылам: Аларды мага Алла буйрук кылган. Угуу, мойун сунуу, жихад, хижрат жана жамаат. Себеби, кимде-ким жамааттан бир эле карыш алыстаса мойнундагы Ислам менен болгон байланышын үзгөн болот, артка кайтканы башка. Кимде ким жахилия доорун жактаса ал тозокто күйүүчү отундун бири болот!"*[69]

Жогорудагы бардык мисалдар усваи-хасана (өрнөктүү өмүр жашоосу) менен өткөн Пайгамбарыбыздын тарбиялоо ыкмасы катары салыштыруу жана мисал аркылуу адамдын түшүнүп алуусу оңой болушу үчүн көп ирет колдонгондугун көрсөтүп турат.

Бул ыкманы көп колдонуу мугалимдердин мойнундагы милдети десек болот. Анткени салыштыруу жана мисал берүү ыкмасы али

---

[69] Тирмизий, Адаб, 78/2863; Ахмад, IV, 130, 202.

толук түрдө жетилбеген мээнин ой-жүгүртүү жөндөмдүүлүгүн да тездик менен күчтөндүрүүчү касиетке ээ. Арийне, Пайгамбарыбыздын бул хадисин уккан кишинин жан дүйнөсүндө жакшылык жана жамандык деген түшүнүктөр түп тамырынан өзгөрөт:

*"Жаман иштерди жасап, андан кийин жакшылык жасаган кишинин абалы ушуга окшош: Бир кишинин мойнунда өзүн муунта турганчалык даражада өтө тар сооту бар. Бир жакшылык жасаган кезде бир алкагы чечилет, экинчи жолу дагы бир жакшылык жасаганда дагы бир алкагы чечилет. Ошентип, аягында аны муунтуп жаткан тар сооттон кутулуп эс алып калат.*[70]

> *"Тозокко алып барган амалдар болсо түз жана кыйынчылыксыз жол сыяктуу жеңил болот."*
> (Ахмад, I, 327)

## КӨРСӨТМӨ КУРАЛДАР МЕНЕН ТҮШҮНДҮРҮҮ

Сөз менен түшүндүрүүнү бекемдеп, кубаттап турган айрым нерселер бар. Мына ушулардын бири – көрсөтмө куралдарды колдонуу.

> *"Анжир менен зайтунга ант! Сиинаа тоосуна ант! Мына ушул бейпил шаарга ант! Албетте, Биз инсанды эң мыкты – тегиз турпатта кылып жараттык. Андан кийин Биз аны төмөнкүлөрдүн эң төмөнүнө кайтардык"*
> (Тин, 95/1-5)

[70] Ахмад, IV, 145.

Бүгүнкү күндө доска, проектор, компьютер сыяктуу кошумча аппараттарды тарбия жана билим берүү максатында колдонуу маселени бир гана кулак менен эмес, көз менен да түшүнүүгө шарт түзөт.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* дагы көп кылым мурун эле ушуга окшогон ыкмаларды колдонгон:

Абдуллах бин Масуд *(радыяллаху анх)* төмөнкүчө кабар берет:

Пайгамбар *(саллаллаху алейхи ва саллам)* жерге төрт бурчтук чийди. Төрт бурчтуктун ортосуна аны бир четинен кесип тышка чыккан бир сызык чийди. Ортодогу сызыктын жанынан ага тууралап бир канча сызыктарды дагы чийди.

Андан соң сызыктарды көрсөтүп төмөнкүлөрдү айтты:

*"Бул инсан, бул болсо аны курчап алган ажалы. Төрт бурчтукту кесип тышка чыккан адамдын арзуу-эңсөөлөрү. Ортодогу сызыкка тиешелүү кичинекей сызыкчалар кайгы-капа жана азап-кыйынчылыктар. Адам бул кыйынчылыктардын бирөөсүнөн кутулса экинчиси торуп турат. Мындан кутулса дагы башкасына кабылат."* [71]

Азирети Жабир *(радыяллаху анх)* төмөнкүчө риваят кылат:

Алланын Элчисинин жанында отурсам алдына бир сызык чийип:

*"Ырасында, бул Менин туура жолум, эми аны менен гана жүргүлө башка жолдор менен жүрбөгүлө, алар силерди Анын жолунан чыгарып салат. Силер такыба болууңар үчүн, Ал силерге ушуну насаат кылат."*
*(Ан'ам 6/153)*

[71] Бухарий, Рикак, 4.

*“– Бул – Алла Тааланын туура жолу.”* – деп айтты.

Андан соң ал сызыктын оң жана сол жагына кайра экиден сызык чийди да:

*“– Булар болсо шайтандын жолдору,”* – деди.

Кийинчерээк колун ортодогу сызыктын үстүнө койуп, төмөнкү аятты окуду:

**“Ырасында, бул Менин туура жолум, эми аны менен гана жүргүлө; башка жолдор менен жүрбөгүлө, алар силерди Анын жолунан чыгарып салат. Силер такыба болууңар үчүн, Ал силерге ушуну насаат кылат.”**[72]

## ЖЕСТ (ИШААРАТ) жана МИМИКАЛАРДЫ КОЛДОНУУ

Сөздүн таасирин арттырган, түшүндүрмөлөрдү күчөткөн жана кооздогон жардамчы элементтердин бири – жест жана мимикаларды колдонуу болуп саналат.

Пайгамбарыбыз сөзүн кубаттоо жана көңүлдү өзүнө буруу үчүн колдорун жана жүзүн сөзсүз түрдө колдонгон.

Мугалим сабакты түшүндүрүп жатканда окуучунун кулагына угузуу менен гана чектелбестен жест жана мимикалар аркылуу көздөрүнө да кайрылганды билиши керек.

*Пайгамбарыбыз:*
*“Мени менен кыяматтын ортосу эки бармагымдын арасынчалык жакын болсо дагы мен пайгамбар болуп жөнөтүлдүм,”*
*- дейт эле.*
(Муслим, Жума 43; Ибни Маажа, Мукаддима 7)

[72] Ан’ам 6/153; Ахмад, III, 397.

Жест жана мимикалар сүйлөп жаткан адамдын маселени мыкты билгенин көрсөтөт, ошол эле маалда угуучу менен анын ортосунда жакындыктын пайда болушуна да шарт түзөт. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* мунун көңүлдү өзүнө буруучу өзгөчөлүгүн мисал катары динди алгач жайып баштаган күндөрдө көрсөтө алган. Атап айтсак, Хашим уулдарына кайрылып төмөнкүлөрдү айткан:

– *Силер кыямат күнү жакшы амалдарыңар менен эмес, дүйнөнү мойнуңарга жүктөп келе турган болсоңор, мен силерден жүз үйрүйм. Ошондо силер мага: «Оо Мухаммед!» - деп айтасыңар. Мен болсо мындай кылам.”*

Алланын Элчиси «Мындай кылам» деген кезде жүзүн алардан башка тарапка бурду жана муну дагы бир жолу кайталады.[73]

Жабир *(радыяллаху анх)* Пайгамбарыбыздын таасирдүү сүйлөгөн сөзүн төмөнкүчө кабар берет:

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* кутпада сүйлөп жатканда көздөрү кызарып, үнү көтөрүлүп:

“Душман таңга маал жана кечинде силерге кол салат, өзүңөрдү коргогула!” - деп аскерин эскерткен кол башчы сыяктуу ачуусу келет да, сөөмөйү менен ортончу бармагын бириктирип:

> *“Момун мусулмандар бири-бирин бекемдеп, тиреп турган имарат сыяктуу.”*
> (Бухарий, Мазалим, 5)

*– Мени менен кыяматтын ортосу эки бармагымдын арасынчалык жакын болсо дагы мен пайгамбар болуп жөнөтүлдүм,” - дейт эле.*[74]

[73] Ибни Исхак, III, 128; Якубий, II, 27.

[74] Муслим, Жума 43; Ибн Маажа, Мукаддима 7.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* бир күнү:

*"Момун мусулмандар бири-бирин бекемдеп, тиреп турган имарат сыяктуу,"* – деп айтып, андан соң (муну түшүндүрүү үчүн) эки колунун манжаларын бири-бирине бириктерген.[75]

Ошондой эле кайрадан: "Жетимге жардам берген киши менен мен бейиште ушул экөөсү сыяктуубуз," - деп, баш жана ортончу манжасын көрсөткөн.[76]

## КОНКРЕТТҮҮ ТЕМАЛАРДЫ ТҮШҮНДҮРҮҮДӨ КОЛ МЕНЕН КӨРСӨТҮҮ

Бул маселени шек-күмөнгө жол бербей турганчалык таамай түшүндүрүү болуп саналат. Ошону менен бирге бир нерсени сөз менен да айткан болот жана аны кеңири баамдап түшүнүүгө өбөлгө да болот. Муну менен толук кандуу аңдап билүүгө, маселенин ачык даана түшүнүктүү болуусуна шарт түзүлөт. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи ва саллам)* эркектерге алтын колдонуунун арам кылынышы жөнүндө түшүндүрүп жатканда бармагындагы алтын шакекти жамаатка көрсөтүп: *Анас (радыяллаху анх) төмөнкүчө риваят кылат:*

*Пайгамбарыбыз кайтыш болор алдында анын жанында элек. Ал бизге: "– Намаз тууралуу Алладан корккула!" - деп үч жолу айтты.*

[75] Бухарий, Мазалим, 5.

[76] Бухарий, Адаб, 24.

*“– Мен бул шакекти тагып анын көзүн болсо колумдун ичине айлантып койчумун,”* - дегенден кийин аны колунан чыгарып ыргытат да:

*“ –Кудай акы, аны экинчи такпаймын!”* - деп айткан.[77]

Азирети Али *(радыяллаху анх)* мындай деген:

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи ва саллам)* сол колуна жибек, оң колуна алтын алып, экөөн тең өйдө көтөрүп:

*“– Бул экөө үммөтүмдүн эркектерине арам, аялдарына адал,”* - деп айтты.[78]

Ааламдардын мырзасы Пайгамбарыбыздын тарбиялоо ыкмаларынан тилге байланыштуу болгондорун корутундулап түшүндүргөнгө аракет кылдык. Пайгамбарыбыздын кереметтүү адеп-ахлагы чалкыган океан сымал эле.

Биз болсо ал чалкыган океандан болгону билгендерибизди гана кагаз бетине түшүрө алдык. Анын жаркыраган кереметтүү жашоосун үлгү алып жашаган киши кандай гана бактылуу! Жараткандын бизди белек катары берген тилди татыктуу түрдө колдоно билгендерден кылсын!

*“Кимде ким жамааттан бир эле карыш алыстаса мойнундагы Ислам менен болгон байланышын үзгөн болот, артка кайтканы башка. Кимде ким Жахилия доорун жактаса ал тозокто күйүүчү отундун бири болот!”*
(Тирмизий, Адаб 78/2863; Ахмад, IV, 130, 202)

Тилдин адебин Курани Каримден жана Пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи ва саллам)* үйрөнүп, аны жашообузда эң сонун түрдө колдоно

77.Бухарий, Айман, 6.

78.Ибн Маажа, Либас, 19; Абу Давуд, Либас, 11.

билгенди насип кылсын! Тилдерибизден бейиштин жыпар жыттуу гүлү аңкып турган болсун, бир туууганына тикен болуп сайылгандан Жаратканым өзү сактасын!!! Оомийин!..

*“Кол алдыңардагы адамдар тууралуу Алладан корккула, эки алсыз тууралуу Алладан корккула. Алар жесир аял жана жетим балдар. Намаз тууралуу Алладан корккула!..”*
(Байхакий, Шуаб, VII, 477)